Je, mwanadamu ana haja ya dini?

Mwanadamu kwa hali yoyote hawezi kuishi bila Dini, na kwa sababu mwanadamu ni mtu mwenye tabia ya kuingiliana na watu na hawezi kuishi peke yake huku akijitenga na jamii, nae vile vile katika maumbile yake ni mtu mwenye dini hawezi kuishi maisha ya sawa sawa bila kuwa na dini, swala la mtu kuwa na dini ni suala la kimaumbile na tabia ya asili ya mwanadamu na hakuna dalili kubwa yenye kuthibitisha hilo kuliko ile hali ya mwanadamu kumtegemea Mwenyezi Mungu katika hali ya shida na dharura, Allah Ta'ala amesema, "Na wanapo panda katika marikebu, humwomba Mwenyezi Mungu kwa kumsafia ut'iifu. Lakini anapo wavua wakafika nchi kavu, mara wanamshirikisha." (29:65)

Kama ambavyo mtu aliyetengeneza mashine ndiye mwenye kufahamu zaidi mahitajio yake vivyo hivyo na muumbaji huwajua zaidi viumbe wake na mahitaji yao, "Asijue aliye umba, naye ndiye Mjua siri, Mwenye khabari? "(67:14)

Na kwa sababu Muumba ni Mrehemu na Ghafuri Mkarimu; amewawekea watu sharia ya Dini ili Nafsi zao zihuishwe na maisha yao yadhibitiwe, Allah Ta'ala amesema, "Enyi mlio amini! Muitikieni Mwenyezi Mungu na Mtume anapo kuitieni jambo la kukupeni uzima wa milele…." (8:24),

Na kwa hilo basi hata yule ambaye anakwenda kinyume na maumbile sahihi na anadai kumkana Allah Ta'ala, wao ni ndani ya Nafsi zao wanajua uongo wa kukana kwao, Allah amesema, "Na wakazikataa kwa dhulma na kujivuna, na hali ya kuwa nafsi zao zina yakini nazo. Basi angalia ulikuwaje mwisho wa mafisadi!" (27:14)

https://www.path-2-happiness.com/sw/njia-ya-saada-je-mwanadamu-ana-haja-ya-dini-kuhitajia-binandamu-dini